# Urart tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Urart tili** — urart xalqi va Urartu davlatining tili; ulik til. Mil. av. 9—6-asrlarga mansub oʻyma yozuvlar (mixxat) orkali maʼlum. Hozirgi Van kuli atrofida, sharqroqda Urmiya koʻligacha, qisman Armaniston Respublikasi hududida tarqalgan. Urart tiliga yaqin qarindosh deb faraz qilinayotgan xurrit tili bilan birga alohida til oilasini tashkil etadi. Yozuvi akkad mixxatining soddalashtirilgan tizimidan iborat. Grafik tizimi kambagʻalligidan faqat 16 yoki 17 undoshni va 4 unlini farkdash mumkin, xolos va u, chamasi, Urart tili fonologiyasini toʻla aks ettira olmagan. Grafikaga karaganda, Urart tilida jarangli, jarangsiz va boʻgʻiz undoshlari farkdangan. Otlar son (birlik va koʻplik) va kelishik (8 ta) kategoriyalari boʻyicha oʻzgargan; grammatik jins kategoriyasiga ega emas. Feʼllar shaxsson, zamon, mayl va nisbatlar boʻyicha oʻzgargan. Morfologik jihatdan oʻtimli feʼllar oʻtimsizlarga qaramaqarshi qoʻyilgan. Soʻz yasalishi va soʻz oʻzgarishi agglyutinativ suffikslar yordamida amalga oshirilgan. Odatdagi soʻz tartibi: subʼyekt — obʼyekt — predikat (oʻtimli feʼllarda). Urart tilida yozilgan koʻplab yodnomalar (500 dan ortiq) dastlab 19-asrning 20-yillarida nemis arxeologlari tomonidan Van koʻli (Turkiya) atrofidan topilgan.



*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*



*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Urart_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*